DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7629011 Pages: 159-168




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# KOGNITIV USLUB VA SHAXSNING MILLIY XUSUSIYATLARI NAMOYON BO'LISHIDA GENDER FARQLARNING AHAMIYATI

***Madina Badritdinova*** *psixologiya fanlari bo'yicha falsafa doktori (PhD) NamDU katta o'qituvchisi,*
*batridinovasayyora@gmail.com*

**Калит сўзлар:** kognitiv uslub, kognitiv nazorat, kognitiv temp, mental makon, ekzistentsial.

**АННОТАЦИЯ-:** Ushbu maqolada ta'lim jarayonida kognitiv uslub rivojlanishining o'ziga xos psixologik xususiyatlari haqida fikr yuritilgan. Maqolada asosan shaxsning intellektual rivojlanish jarayonida ularning kognitiv uslubi va milliy xususiyatlarining namoyon bo'lishida gender farqlarning ahamiyatiga alohida e'tibor qaratilgan. O'smir yoshdagi rus va o'zbek millatiga mansub yigit va qizlarning kognitiv makonlarining murakkablik darajalari hamda xarakter xususiyatlarining kognitiv makon murakkablik darajalari bilan o'zaro aloqadorligini namoyon bo'lishidagi gender farqlar tajriba-sinov ishlari orqali o'rganilib, natijalarining qiyosiy tahlillari keltirib o'tilgan.

# THE SIGNIFICANCE OF GENDER DIFFERENCES IN THE REPRESENTATION OF COGNITIVE STYLE AND NATIONAL CHARACTERISTICS OF PERSONALITY

**Key words:** cognitive style, cognitive control, cognitive tempo, mental space, existential.

**Abstract:** This article discusses the specific psychological features of cognitive style development in the educational process. The article mainly focuses on the importance of gender differences in the manifestation of their cognitive style and national characteristics during the intellectual development of a person. The gender differences in the degree of complexity of the cognitive spaces of teenage boys and girls of Russian and Uzbek ethnicity and the manifestation of the interrelationship of character traits with the levels of cognitive space complexity were studied through experimental studies, and comparative analyzes of the results were made.

# ЗНАЧЕНИЕ ГЕНДЕРНЫХ РАЗЛИЧИЙ В РЕПРЕЗЕНТАЦИИ КОГНИТИВНОГО СТИЛЯ И НАЦИОНАЛЬНЫХ ОСОБЕННОСТЕЙ ЛИЧНОСТИ

**Ключевые слова:** когнитивный стиль,

**Аннотация:** В данной статье рассматриваются специфические психологические особенности

когнитивный контроль, когнитивный темп, ментальное пространство, экзистенциальный.

формирования когнитивного стиля в учебном процессе. В статье в основном акцентируется внимание на значении гендерных различий в проявлении своего когнитивного стиля и национальных особенностей в процессе интеллектуального развития человека.

Путем экспериментальных исследований и сравнительного анализа результатов изучались гендерные различия в степени сложности когнитивных пространств подростков юношей и девушек русской и узбекской национальности и проявление взаимосвязи черт характера с уровнями сложности когнитивного пространства. были сделаны.

---

Bugungi islohotlar davri o'qitishning samarali metodlarini yaratishni, o'qituvchi va o'quvchilar o'rtasidagi hamkorlikni yanada kengaytirishni, inson shaxsini shakllantirishda ta'lim – tarbiyaning yetakchiligini ta'minlashni, o'quvchilarning yosh va individual xususiyatlari, milliy his – tuyg'ularini e'tiborga olib, ta'limiy – tarbiyaviy tadbirlarni amalga oshirishni taqazo qilmoqda.

O'zbekistonning Prezidenti SH.M.Mirziyoyev ta'lim sohasiga ham milliy didaktik nuqtai nazardan yondashib, uni quyidagicha ta'riflagan edi: "Ta'lim O'zbekiston xalqi ma'naviyatiga yaratuvchanlik faolligini baxsh etadi. O'sib kelayotgan avlodning barcha eng yaxshi imkoniyatlari unda namoyon bo'ladi, kasb – kori, mahorati uzluksiz takomillashadi, katta avlodning dono tajribasi anglab olinadi va yosh avlodga o'tadi" [1.B.23].

Yuqoridagi fikrlarga tayangan holda, pedagogik jarayondagi ta'lim va tarbiya samaradorligini oshirish uchun o'qitish sifatini tubdan yangilash, o'qituvchi va o'quvchining hamkorlikdagi munosabatini yo'lga qo'yish, o'zaro sog'lom raqobat muhitini qaror toptirish va yangicha yondashuvlarni amaliyotga joriy etishimiz zarurdir.

O'quvchilar tomonidan bilimlarni muvaffaqiyatli o'zlashtirilishi ular tafakkurining tezligi, izchilligi, mazmundorligi, mustaqilligi, chuqurligi va boshqa bir qator milliy xususiyatlariga ham bog'liqdir. Shuning uchun ham ta'lim jarayonida o'quvchilarning tafakkurga xos kognitiv uslubini o'rganish va

diagnostika qilish muhim ahamiyat kasb etadi, ularni rivojlantirish esa zamonaviy psixologiyaning  dolzarb muammolaridan biridir.

Kognitiv uslublar bilan bog'liq shaxsning muhim xususiyatlaridan biri kognitiv murakkablik va kognitiv soddalik hisoblanadi. Bu xususiyatlar shaxsning milliy xususiyatlari bilan bog'liqlikda rivojlanadi. Kognitiv murakkablik va soddalik kognitiv uslublar doirasida o'rganiladigan muammolar ichida muhim ahamiyat kasb etadi. An'anaviy intellektual qobiliyatlar axborotni qayta ishlash jarayoni va aniqligiga javob beruvchi psixik mexanizmlar shakllanganlik darajasining ko'rsatkichlari bo'lsa, kognitiv uslublar axborotni qayta ishlash jarayonini idora qilishga javob beradigan psixik mexanizmlarning shakllanganlik darajasi ko'rsatkichlaridir [6.B.354-358].

Ushbu jihatdan kognitiv uslublar metakognitiv qobiliyatlar sifatida anglanadi. U sub'yekning mental tajribasi uyushuv xususiyatlarida namoyon bo'ladi. Mental tuzilmalar mental tajribaning psixik negizidir. Mental tuzilmalar o'z xususiy o'rniga ega uch mental qatlamdan iborat:

1.Kognitiv tajriba – bilish sub'yeki psixikasida tevarak – atrofidagi narsalarning barqaror jihatlarini qayta tiklashga ko'mak beradigan, axborotni idrok etish, saqlash va tartibga solinishini ta'minlaydigan mental tuzilmalardir. Ularning asosiy vazifasi – turli darajadagi aktual ta'sirlar xususidagi axborotni tezkor qayta ishlashdan iborat. Kognitiv tajriba arxetipik tuzilmalar, axborotni kodlashtirish usullari, kognitiv loyihalar, semantik tuzilmalarda namoyon bo'ladi.

2.Metakognitiv tajriba – bu axborotni qayta ishlash jarayonini ixtiyorsiz va ixtiyoriy ravishda idora qilishni amalga oshirish imkonini beradigan mental tuzilmadir. Uning vazifasi – individual intellektual zahiralar holatini nazorat qilish va intellektual faoliyat yo'nalishini korrektsiya qilishdan iborat. Metakognitiv tajriba ixtiyoriy va va g'ayriixtiyoriy intellektual nazorat, metakognitiv ogohlik kabi tuzilmalarda namoyon bo'ladi.

3.Intentsional tajriba – bu intellektual faollikning tanlanuvchanlik negizida yotadigan mental tuzilmalardir. Ularning asosiy vazifasi – muayyan predmetli jabha tanlovining sub'yekiv mezonlari shakllanishida, yechim yo'nalishini

aniqlashda, axborotning ma’lum bir manbalariga tayanishga moyillikda ishtirok etishdir. Intentsional tajriba e’tiqod, dunyoqarash, munosabatlarda mavjud.

Aniq vaziyatda amalga oshirilgan har bir xatti – harakat asosida individual xulq – atvorni oldindan bashorat qilishga intilish – shaxs xatti – harakatlarini oldindan belgilab olish mushkulligi fakti bilan to’qnash kelish deganidir. Zotan xatti – harakatni haqiqatan oldindan aytib berish uchun tuzilmaning ichki jarayonlarini tushunmoq lozim. O’z navbatida, individual tushunchaviy tizimni to’g’ri baholash uchun uning differentsiatsiya va integratsiya darajasini inobatga olish kerak.

Kognitiv soddalik va kognitiv murakkablikda namoyon bo’ladigan kognitiv uslub negizida Dj.Kellining personal konstruktlar nazariyasi yotadi. Dj.Kelli fikriga ko’ra, insonning voqelikni baholash va prognoz qilishida konstruktlar tizimi sifatida namoyon bo’ladigan, ma’lum yo’sinda uyushgan sub’yekiv tajriba asosiy rol o’ynaydi [7.B. 29-35].

B.Botirov o’z tadqiqotlarida qadriyatlarga oid mental makon murakkabligini Xemfri mezoni bo’yicha baholab o’rgangan. Bunda ikki qutbli faktorga – ikki, bir qutbli faktorga – bir ball berilgan [8.B.65].

Tadqiqotlarda aniqlanishicha, terminal qadriyatlarga oid mental makonning eng murakkabi o’zbek ayollariga taalluqli bo’lsa, soddalik o’zbek erkaklarida kuzatiladi. Instrumental qadriyatlarga oid mental makonning murakkabligi o’zbek erkaklarida, soddalik o’zbek ayollarida ekani ham o’zbek mentalligidagi gender tafovutlar kuchliligini namoyon qilmoqda. Hayotiy maqsadlarga oid mental makon murakkabligi milliy xususiyatlar bilan bog’liqligini ko’rsatdi: O’zbeklarning hayotiy maqsadlari keng qamrovliligi bilan ruslarnikidan ajralib turibdi. Ayni shu holat ruslarning “oq – qora” rangdagi tafakkur tarzidan dalolat bermoqda. Ekzistentsial voqelikka bo’lgan munosabatlarga oid mental makon murakkabligi ham mental farqlar mavjudligini ochib berdi. Ekzistentsial voqelikka munosabatlar o’zbeklarda kengroqligi o’z aksini topdi [3.B.295-300].

**1-jadval**

**Rus va o’zbek respondentlari kognitiv makonlarining murakkablik darajalari (B.Botirov tadqiqotlari bo’yicha)**

| Milliy guruhlar | Terminal qadri-yatlarga oid mental makon | | Instrumental qadriyatlarga oid mental makon | | Hayotiy maq-sadlarga oid mental makon | | Ekzistentsial vo-qelikka bo’lgan munosabatlarga oid mental ma-kon | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | Murakkablik darajasi | Rang | Murakkablik darajasi | Rang | Murakkablik darajasi | Rang | Murakkablik darajasi | Rang |
| Rus ayollari | 13 | I | 12 | I | 4 | I | 4 | III |
| O’zbek ayollari | 14 | | 11 | II | 6 | | 6 | I |
| Rus erkaklari | 13 | I | 12 | I | 4 | I | 5 | II |
| O’zbek erkaklari | 12 | II | 13 | | 6 | | 6 | I |

Kognitiv sodda va kognitiv murakkab shaxslar o’rtasidagi tafovutlar to’g’risida N.Levental  va D.Zingerlar qiziq bir farazni ilgari surganlar. Ular u yoki bu toifaga taalluqli sinaluvchilar bilish yo’nalganligining o’ziga xos jihatlarini tilga olganlar. Xususan, kognitiv sodda odamlar boshqa odamlarning intellektual malaka va imkoniyatlariga qiziqish namoyon qilgani uchun shaxs kompetentligi xususida shahodat beruvchi shaxs xususiyatlariga yo’nalgan bo’ladilar [2.B.199-202.].

Kognitiv murakkab individlar esa boshqa odamning individual, birinchi navbatda, uning o’ziga xosligini belgilovchi xususiyatlarini e’tiborga olishga moyil ekanlar. V.Pouers esa kognitiv murakkab talabalar ijtimoiy jihatdan yoqimliroq idrok etilib, kognitiv sodda shaxslar ishga doir munosabatlarda afzal ko’rinishini isbotlagan. M.A.Xolodnaya kognitiv murakkablikning ekstremal ko’rinishlari

kategorial nazorat mexanizmlari yaxshi ishlamasligi natijasi bo'lsa kerak, deb hisoblaydi [4.B.45]. Bunday odamlar ro'y berayotgan hodisalarning yaxlit manzarasini tiklay olishga qodir emaslar, shuning uchun ham ularning mental reprezentatsiyalari parchalanib ketarmish.

Pirovardida, kognitiv murakkab shaxslarning kutilmagan bir – birini inkor etuvchi tavsiflari uchraydi. Masalan, qator tadqiqotlar kognitiv murakkablikning maksimal darajasini xavotirlilikning maksimal darajadagi ko'rinishlari bilan o'zaro aloqadorligini qayd etgan. A.L.Yujaninova fikriga ko'ra: "Boshqa odamlar bilan muloqotga kirishishning asosiy motivi bo'lib xavotirlilik ilgari suriladi". Uning ma'lumotlariga ko'ra, kognitiv sodda talabalar nizolarning 20% tashabbuskori bo'lgan bir paytda, kognitiv murakkab talabalar nizo sababchilari bo'lib, bunday nizolarning 4% da qatnashgan [9.B.380-386]. Kognitiv murakkablik yashirin agressiyaning giperkompensator hosilasi ekanini isbotlovchi tadqiqotlar ham mavjud.

Tadqiqot natijalari yuqorida keltirilgan ilmiy faktlarni ma'lum darajada isbotlab turibdi. Tadqiqotda nafaqat kognitiv murakkablik va soddalik sohasining o'zi, balki konkretlik va abstraktlik sohasi ham o'rganilgan.

O.Xarvi, D.Xant va G.Shroder kontsept (tushuncha) tabiatini quyidagicha tavsiflaydilar: Ular uchun tushuncha — ma'lum bir individuumga xos baholash tendentsiyasidir, tevarak-atrof obrazini o'z fe'l – atvori va ehtiyojlariga mos ravishda ko'rishga moyillikdir boshlangan [10.B. 307-309]. Konkretlik va bstraktlik bilish sohasining formal tuzilmaviy xususiyati bo'lgani bois, yorqin ifodalangan adaptiv funktsiyalarga egadir. Shundan kelib chiqqan holda hodisalarni konkret va abstrakt kontseptualizatsiyalash kognitiv uslub qutblari sifatida o'rganila.

**2-jadval**

**Xarakter xususiyatlarining kognitiv makon murakkablik darajalari bilan o'zaro aloqadorligi**

| Milliy Guruhlar | Terminal qad-riyatlarga oid mental makon | Instrumental qadriyatlarga oid mental makon | Hayotiy maq-sadlarga oid mental makon | Ekzistentsial voqelikka bo'l-gan munosa-batlarga oid mental makon |
|---|---|---|---|---|
| Ekstraversiya | – 0.38* | 0.58** | – 0.49** | – 0.39* |
| Xavotirlilik | 0.43** | 0.52** | 0.59** | 0.66** |
| Senzitivlik | 0.66** | 0.31* | 0.44** | 0.37* |
| Konformizm | 0.18 | 0.11 | 0.62** | 0.71** |

O.Xarvi, D.Xant va G.Shroder konkretlik va abstraktlik bilan bog'liq tushunchaviy sohaning individual xususiyatlarini tahlil qilib chiqishgan. Konkretlik va abstraktlik kabi psixologik jarayonlar negizida tushunchalar differentsiatsiyasi va integratsiyasi yotadi. "Konkret kontseptualizatsiya" qutbi tushunchalar differentsiatsiyasining soddaligi va yetarlicha integratsiya qilinmaganligi bilan belgilanadi [5.B.74-78].

Kontseptualizatsiyaning aniq uslubi vaziyatni o'ta soddalashtirib qabul qilish va uning interpretatsiyasida "mental so'qirlik" deb nomlanadigan bir xil yo'sindan boshqasini ko'rolmaslik holati bilan tavsiflanadi. Kontseptualizatsiyaning abstrakt uslubida esa, aksincha, ro'y berayotgan voqea va hodisalarga yangicha yondashuvlar ko'pligi, muqobil interpretatsion sxemalarning mavjudligi bilan ajralib turadi.

Abstraktlik sub'yekning bevosita vaziyat sarhadlaridan chiqa olish, zamon va makonning bir mental holatlaridan boshqa mental holatlariga o'ta olish qobiliyatining yaqqol ifodasida namoyon bo'ladi.

Shuni aytish joizki, mazkur kognitiv uslub o'zida inson va uni qurshab turuvchi muhit o'rtasidagi o'zaro ta'sirlarni (xulq – atvor murakkabligi va muhit murakkabligi) aks ettiradi.

**Xulosa.** Demak, agar muhit parametrlari murakkablikning muayyan bir chegarasidan oshsa, konkret kognitiv uslubga ega shaxslar (tushunchaviy tizim integratsiyalanishi va differentsiatsiyalanishi minimal ko'rsatkichlari) faoliyat yuritishga layoqatsiz bo'lib qoladi, chunki ularning xulqiy andozalari o'ta murakkab ijtimoiy muhit bilan o'zaro ta'sirga kirishga mo'ljallanmagan.

B.Botirov tadqiqotida kognitiv uslub xususiyatlaridan kelib chiqqan holda rus millatiga mansub respondentlarga ("konkret" kognitiv uslub sohiblarida) quyidagi psixologik xususiyatlar xosligini aniqlagan: "oq – qora" tafakkur tarziga moyillik (bu xususiyat mavjudligi tadqiqotning milliy stereotiplarni o'rganishga bavaishlangan qismida o'z isbotini topgan), mavhumlikka toqatsizlik, qarorlar stereotipligi, xulq – atvorning vaziyat bilan bog'liqligi va hokazo. o'zbek millati vakillariga esa abstrakt kontseptualizatsiya, ya'ni vaziyatning bevosita xususiyatlaridan xolislik, jismoniy va ijtimoiy olamni tushuntirishda ichki tajribaga tayanishga intilish ustuvordir. Bu kognitiv uslubning "abstraktlik" qutbi verbal intellekt yuqoriligi (D.Veksler shkalasi bo'yicha) va kognitiv murakkablik bilan bog'liqligi isbotlangan[8].

Xulosa qiladigan bo'lsak, tadqiqotimiz kognitiv uslublar nafaqat turli millat vakillari o'rtasidagi, balki milliy gender xususiyatlarda ham o'z aksini topganini tasdiqladi. Shu sababli ta'lim jarayonida gender xususiyatlarni ham inobatga olish zarur.

O'quvchilarning bilish jarayoniga xos individual uslubiga xos bo'lgan xususiyatlarini samarali diagnostika qilishni ta'minlash va ularni rivojlantirish maqsadida pedagoglar, amaliyotchi psixologlar uchun quyidagi **tavsiyalarni** berish mumkin:

1. Har bir ta'lim muassasasi amaliyotchi psixologlari tomonidan o'quvchilarning bilish jarayonlari, xulq-atvori va o'zaro munosabatlaridagi

individual xususiyatlarni diagnostika qilishning psixodiagnostik metodlari bazasini yaratish;

2. O'quvchilar bilan olib boriladigan mashg'ulotlarning rivojlantiruvchilik rolini yanada kuchaytirishga erishish;

3. O'quv faoliyatiga pedagogik rahbarlik qilish orqali ularning sezgi, idrok, xotira, tafakkur, xayol kabi bilish jarayonlariga xos individual xususiyatlar va bilish jarayoniga xos individual uslubni rivojlantirishga imkoniyat beruvchi vaziyatlarni yaratish;

4. Individual munosabatlarni tashkil etish orqali o'quvchilar faoliyatidagi yutuqlarini vaqtida aniqlash va rag'batlantirib borish;

5. O'quvchilarni mustaqil fikrlashga, kuzatuvchanlikka, atrof-muhitdagi har qanday yangiliklarga qiziqish bilan munosabatda bo'lishga, ijodkorlik va muloqotchanlikka o'rgatib borish;

6. Ta'lim muassasalaridagi o'quv mashg'ulotlari sifatini yaxshilash orqali bilish jarayoniga xos individual uslubni rivojlantirishga erishish lozim.

Bu tavsiyalarga amal qilish jismoniy va aqliy jihatdan yetuk, mustaqil fikrlovchi, barcha xususiyatlariga ko'ra boshqalardan ajralib turuvchi shaxsni tarbiyalash imkonini beradi. Taqdim etilgan ilmiy-uslubiy tavsiyalar ijtimoiy faol, yuqori intellektual salohiyatga ega mutaxassislarni tayyorlash dasturlarini yaratish uchun zamin yaratadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YHATI

[1]. Бадритдинова, М. Б. (2014). некоторые современные вопросы психологии обучения. институты и механизмы инновационного развития: мировой опыт и российская практика, 37.

[2]. Бадритдинова, М. Б. (2016). прогрессивные и регрессивные типы познавательной активности. NovaInfo. Ru, 2(40), 199-202.

[3]. Бадритдинова, М. Б. (2016). интенсивность стимула и анализ когнитивных процессов. NovaInfo. Ru, 3(42), 295-300.

[4]. Baxromovna, B. M. (2019). kognitiv uslub bilan bog'liq metauslublarning rivojlanishi. Педагогика ва психологияда инновациялар, (6).

[5]. Бадритдинова, М. Б., & Аъзамов, У. (2020). Психологические особенности развития когнитивного стиля в учебнем процессе. Учёный XXI века, (1 (60)), 74-78.
[6]. Бадритдинова, М. Б. (2017). когнитивные ожидания, связанные с употреблением алкогольных напитков. NovaInfo. Ru, 5(58), 354-358.
[7]. Бадритдинова, М. Б. (2018). когнитивный стиль как фактор эффективного повышения качества образования. in формирование профессиональной компетентности будущего специалиста в образовательном пространстве россии (pp. 29-35).
[8]. Botirov B.M. Etnopsixologiya T. TDPU, 2012
[9]. Badritdinova, M. B. (2019). cognitive methods and person national peculiarity. Scientific Bulletin of Namangan State University, 1(10), 380-386.
[10]. Badritdinova, M. B., & G'aniyeva, N. O. (2022). o'smirlik davrida ijtimoiy qo'rquv holatlarining psixoprofilaktikasi va psixokorreksiyasi. Eurasian Journal of Social Sciences, Philosophy and Culture, 2(2), 307-309.